# FARAWA

1 A chikin farko Allah ya ha-
litta sama da ƙasa. 2 Ƙasa kwa
sarari che, wofi kuma; a kan
fuskar zurfi kuma sai dufu: ruhun
Allah kwa yana motsi a bisa ruwaye.
3 Kuma Allah ya che, Bari haske shi
kasanche: haske kwa ya kasanche.
4 Allah kwa ya ga haske yana da
kyau: kuma Allah ya raba tsakanin
haske da dufu. 5 Allah ya che da
haske Yini, dufu kwa ya che da shi
Dare. Akwai maraiche akwai safiya
kuma, kwana ɗaya ke nan.
6 Allah kuma ya che, Bari sarari
shi kasanche a tsakanin ruwaye, shi
raba ruwaye da ruwaye. 7 Allah
kwa ya yi sararin, ya raba ru-
wayen da ke ƙalƙashin sararin da
ruwayen da ke bisa sararin: haka
kwa ya zama. 8 Kuma Allah ya che
da sararin Sama: akwai maraiche
akwai safiya kuma, kwana na biyu
ke nan.
9 Kuma Allah ya che, Bari ruwaye
na ƙalƙashin sama su tattaru wuri
ɗaya, sandararriyar ƙasa kwa ta
bayana: haka kwa ya zama. 10 Allah
ya kira sandararriyar ƙasa Duniya;
tattaruwan ruwaye kuma ya kira su
Tekuna: Allah kwa ya ga yana da
kyau. 11 Allah kwa ya che, Bari
ƙasa ta tsiro da chiyawa, da gan-
yaye masu-bada ƙwaya, da itatuwa
masu-bada yaya kowane bisa ga irin-
sa, wanda ƙwayassa tana chiki, a
duniya: haka kwa ya zama. 12 Ƙa-
sa fa ta tsira da chiyawa, da ganyaye
masu-bada ƙwaya bisa ga irinsu, da
itatuwa masu-bada yaya waɗanda
ƙwaya ke chiki, bisa ga irinsu: Allah
kwa ya ga yana da kyau. 13 Akwai
maraiche akwai safiya kuma, kwana
na uku ke nan.
14 Kuma Allah ya che, Bari haskoki
su kasanche chikin sararin sama
domin su raba tsakanin yini da dare;
su zama kuma domin alamu, da
wakatai, da kwanaki da shekaru:
15 su zama kuma domin haskoki
chikin sararin sama, su bada haske
bisa duniya: haka kwa ya zama.
16 Kuma Allah ya yi manyan hasko-
kin nan biyu; babban domin shi yi
mulkin yini, ƙaramin domin shi yi
mulkin dare: *ya yi* tamrari kuma.
17 Allah kuma ya sanya su chikin
sararin sama domin su bada haske a
bisa duniya, 18 su yi mulkin yini da
dare, su raba tsakanin haske da
dufu kuma: Allah kwa ya ga yana
da kyau. 19 Akwai maraiche akwai
safiya kuma, kwana na fuɗu ke
nan.
20 Kuma Allah ya che, Bari ruwaye
su yawaita haifan masu-motsi wa-
ɗanda ke da rai, tsuntsaye kuma su
tashi birbishin duniya chikin sararin
sama. 21 Allah kuma ya halitta
ƙatayen abubuwa na teku, da ko-
wane mai-rai wanda ke motsi, wa-
ɗanda ruwaye suka haife su a yal-
wache, bisa ga irinsu, kowane tsun-
tsu kuma mai-tashi bisa ga irinsa:
Allah kwa ya ga yana da kyau.
22 Kuma Allah ya albarkache su, ya-
na chewa, Ku yalwata da yaya, ku
riɓu, ku chika ruwaye chikin tekuna,
tsuntsaye kuma su riɓu chikin du-
niya. 23 Akwai maraiche akwai
safiya kuma, kwana na biyar ke
nan.
24 Allah kwa ya che, Bari ƙasa ta
fidda mai-rai kowane bisa ga irinsa,
bisashe, da masu-rarrafe, da dabbo-
bin duniya bisa ga irinsu: haka kwa
ya zama. 25 Allah kwa ya yi dab-
bobi na duniya bisa ga irinsu, bisashe
kuma bisa ga irinsu, da kowane abin
da ke rarrafe a ƙasa bisa ga irinsa;
Allah kwa ya ga yana da kyau.
26 Kuma Allah ya che, Bari mu yi
mutum a chikin surammu, bisa ga
kamaninmu: su yi mulki kuma bisa
kifaye na teku, da tsuntsaye na
sama, da bisashe, da kuma bisa
dukan duniya, da kowane abu mai-
rarrafe wanda ke rarrafe a bisa ƙasa.
27 Allah fa ya halitta mutum chikin
suratasa, chikin surar Allah ya
haliche shi; na miji da ta mata ya
haliche su. 28 Allah ya albarkache
su kuma: Allah ya che masu, Ku
yalwata da yaya, ku riɓu, ku mamaye
duniya, ku mallake ta; ku yi mulkin

kifaye na teku, da tsuntsaye na
sarari, da kowane abu mai-rai wanda
ke rarrafe a ḳasa. 29 Allah kuma
ya che, Ga shi, na baḍa kowane ganye
mai-bada ḳwaya da ke bisa fuskar
duniya duka, da kowane itache,
wanda ḍiyan itache mai-bada ḳwaya
yana chikinsa; shi zama abinchinku:
30 kuma na bada kowane ganye ga
kowane dabba na duniya, da kowane
tsuntsu na sama, da kowane abin
da ke rarrafe a ḳasa wanda rai ke
chikinsa shi zama abinchinsu: haka
kwa ya zama. 31 Allah kuma ya
duba kowane abin da ya yi, ga
shi kwa, yana da kyau ḳwarai.
Akwai maraiche akwai safiya kuma,
kwana na shidda ke nan.

2 AKA gama aikin sama da ḳasa,
da duḳan rundunansu. 2 A kan
rana ta bakwai fa Allah ya gama
aikinsa wanda ya yi; ya huta fa a
kan rana ta bakwai daga dukan
aikinsa da ya yi. 3 Kuma Allah ya
albarkachi rana ta bakwai, ya tsar-
kake ta: domin a chikinta ya huta
daga dukan aikinsa wanda Allah ya
halitta da wanda ya aika.

4 Waḍannan su ne faruwan sama
da ḳasa da aka haliche su, rana da
Ubanjiji Allah ya yi ḳasa da sama.
5 Tukuna kwa babu dashe dashe na
saura a duniya, babu ganyen saura
kuma wanda ya tsiro tukuna: gama
Ubangiji Allah ba ya sa a yi ruwan
sama tukuna bisa ḳasa, kuma babu
mutum da za ya nome ta; 6 sai dai
hazo yana tashi daga ḳasa, yana
laimata dukan fuskar ḳasa. 7 Uban-
giji Allah kwa ya sifanta mutum
daga turḅayar ḳasa, ya hura masa
lumfashin rai chikin hanchinsa; mu-
tum kuma ya zama rayayyen mai-
rai. 8 Ubangiji Allah kuma ya dasa
gona daga wajen gabas, a chikin
Adnin; chan kwa ya sanya mutumen
da ya sifanta. 9 Kowane itachen
da ke mai-sha'awan gani, masu-kyau
kwa domin chi, Ubangiji Allah ya sa
ya tsiro daga ḳasa; itachen rai kuma
a tsakiyar gona, da itachen sanin
nagarta da mugunta. 10 Kogi ku-
ma ya fito daga chikin Adnin domin
ya shayadda gona; daga chan kuma
ya rabu, ya zama kawuna fuḍu.
11 Sunan na farin Pishon ne: shi
ne wanda ya kewaye dukan ḳasar
Havilah, inda zinariya ta ke; 12 zi-
nariya ta wannan ḳasa mai-kyau che:
chan kwa akwai bdellium da dutsen
onyx. 13 Sunan kogi na biyu kuma
Gihon ne: shi ne wanda ya kewaye
dukan ḳasar Kush ke nan. 14 Su-
nan kogi na uku kuma Hiddekel
ne: shi ne wanda ke gudu gaban
Assyria. Kogi na fuḍu kuma Eu-
phrates ne. 15 Sai Ubangiji Allah
ya ḍauki mutum, ya sanya shi chikin
gonar Adnin domin shi aikache ta,
shi tsare ta kuma. 16 Ubangiji
Allah kuma ya dokachi mutumen,
yana chewa, An yarda maka ka chi
daga kowane itachen gona a săke:
17 amma daga itache na sanin nagarta
da mugunta ba za ka ḍiba ba ka chi:
chikin rana da ka chi, mutuwa za ka
yi lallai.

18 Ubangiji Allah kuma ya che, Ba
ya yi kyau ba mutum shi kasanche
shi ḍaya; sai in yi masa mataimaki
mai-dachewa da shi. 19 Daga chi-
kin ḳasa kuma Ubangiji Allah ya
sifanta kowane dabba na jeji, da
kowane tsuntsu na sama; ya kawo su
wurin mutumen ya ga abin da za
ya che da su: iyakar abin da mutu-
men ya kira kowane rayayyen halitta,
shi ne ya zama sunansa. 20 Mutu-
men kwa ya bada sunaye ga dukan
bisashe, da tsuntsayen sama, da
kowane dabba na jeji; amma ba a
samo ma mutum mataimaki mai-
dachewa da shi ba. 21 Sai Uban-
giji Allah ya sa barchi mai-nauyi ya
ḍauki mutumen, ya kwa yi barchi;
ya ḍauki ḍaya daga chikin haḳar-
ḳarinsa, ya toshe wurin da nama
maimakonsa: 22 haḳarḳarin kwa,
wanda Ubangiji Allah ya ḍauka daga
chikin mutumen, ya maishe shi
mache, ya kawo ta wurin mutumen.
23 Mutumen kwa ya che, Wannan
yanzu ḳashi ne daga ḳasusuwana,
nama ne daga namana: za a che da
ita Mache, domin daga chikin Namiji
aka chiro ta. 24 Domin wannan
mutum za ya rabu da ubansa da
uwatasa, ya manne ma matatasa: za
su zama nama ḍaya kuma. 25 Du-
kansu biyu fa tsirara su ke, da mu-
tumen da matatasa, amma ba su ji
kumya ba.

3 AMMA machiji ya fi kowane
dabban da Ubangiji Allah ya yi
hila. Ya fa che ma machen,
Ashe, ko Allah ya che, Ba za ku chi
daga dukan itatuwa na gona ba?
2 Sai machen ta che ma machijin,

Daga yaya na itatuwan gona an yarda
mamu mu chi: 3 amma daga yayan
itache wanda ke chikin tsakiyar
gona, Allah ya che, Ba za ku chi ba,
ba kwa za ku taḅa ba, domin kada
ku mutu. 4 Sai machijin ya che
ma machen, Ba lallai za ku mutu ba:
5 gama Allah ya sani ran da kuka
chi daga chiki, ran nan idanunku
za su buḍe, za ku zama kamar Allah,
kuna sane da nagarta da mugunta.
6 Sa'anda machen ta lura itachen
yana da kyau domin chi, abin sha'awa
ne kuma ga idanu, itachen kuma abin
marmari ne domin bada hikima, sai
ta ḍiba yayansa, ta chi; ta kuma ba
mijinta tare da ita, shi kwa ya chi.
7 Dukansu biyu kwa idanunsu suka
buḍe, suka waye kuma tsirara ne su;
suka ḍunḍunke ganyayen ḅaure, suka
yi ma kansu mukuru. 8 Sai suka
ji muryar Ubangiji Allah yana yawo
chikin gona da sanyin yamma: mutu-
men fa da matatasa suka ḅuya daga
fuskar Ubangiji Allah a chikin ita-
tuwan gona. 9 Ubangiji Allah ku-
ma ya kira mutumen, ya che masa,
Ina ka ke? 10 Shi kwa ya che, Na
ji motsinka chikin gona, na ji tsoro,
domin tsirara ni ke: na kwa ḅuya.
11 Ya che masa, Wa ya faḍa maka
tsirara ka ke? Ko ka chi daga
itache, wanda na dokache ka kada
ka chi? 12 Mutumen ya che, Ma-
chen da ka ba ni domin ta zamna
tare da ni, ita ta ba ni daga itachen,
ni kwa na chi. 13 Sai Ubangiji
Allah ya che ma machen, Minene
wannan da kin yi? Machen ta che,
Machijin ya ruḍe ni, ni kwa na chi.
14 Ubangiji Allah ya che ma machi-
jin, Tun da ka yi wannan, la'ananne
ne kai chikin dukan bisashe, da
kowane dabba; rubdachiki za ka yi
tafiya, za ka chi turḅaya kuma dukan
muddar ranka: 15 tsakaninka da
machen kuma zan kafa magabtaka,
da tsakanin zuriyakka da zuriyatta
kuma: shi za ya ḳuje kanka, kai ku-
ma za ka ḳuje duddugensa. 16 Ya
che ma machen, Zan yawaita ba-
ḳinchikinki ḳwarai da juna biyunki;
da baḳinchiki za ki haifi yaya; nu-
finki kuma za ya komo wurin mi-
jinki, za shi kwa shugabanche ki.
17 Kuma ya che ma Adamu, Don
ka lura da muryar matarka, har ka
chi kuma daga chikin itachen, wanda
na dokache ka, chewa, ba za ka chi
shi ba; sabili da kai an la'anta ḳasa;
da wahala za ka chi daga chikinta duk
muddar ranka; 18 ḳayayuwa da
sarḳaḳiya za ta haifa maka; ganyen
saura kuma za ka chi; 19 sai da
jiḅi a fuskarka za ka chi abinchi, har
kuma ka koma ḳasa; gama daga
chikinta aka chiro ka: gama turḅaya
ne kai, ga turḅaya za ka koma.
20 Mutumen kuma ya kira sunan
matatasa Hawa'u; domin ita uwar
masu-rai duka che. 21 Ubangiji Al-
lah kuma ya yi ma Adamu da ma-
tatasa taggogi na fata, ya sutur-
ta su.

22 Kuma Ubangiji Allah ya che,
Ga shi, mutumen ya zama kamar
ḍaya daga chikinmu, mai-sanin na-
garta da mugunta; yanzu fa, kada
ya miḳa hannunsa, ya ḍauka kuma
daga itache na rai, ya chi, ya yi rai
har abada: 23 Ubangiji Allah fa
ya fishe shi daga gonar Adnin, shi
nome ḳasa inda aka ḍauke shi.
24 Ya fa kore mutumen; a gabashin
gonar Adnin kuma ya sanya Cheru-
bim, da takobi mai-harshen wuta mai-
juyawa a kowache fuska, domin a
tsare hanyar itache na rai.

THE HOLY BIBLE IN HAUSA

UBS-EPF 1993—15M—53
ISBN 9782 49 235 3